**ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ**
**ТҮҮХ, УГСААТНЫ ЗҮЙН ХҮРЭЭЛЭН**

# "XVII ЗУУНЫ МОНГОЛЫН ХОТУУД" төсөл

# ДУНДГОВЬ АЙМГИЙН АДААЦАГ СУМЫН НУТАГ ДАХЬ СҮМ ХӨХ БҮРД ТУУРЬТ ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан

Төслийн гүйцэтгэгч: С.Чулуун – академич, Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгийн захирал
Л.Эрдэнэболд – доктор, дэд профессор, ШУТИС-ийн багш, судлаач
Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээний ажилтан
С.Очирбар – магистр,Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээний ажилтан

Санхүүжүүлэгч байгууллага: Шинжлэх ухаан технологийн сан

Захиалагч байгууллага: Боловсрол соёл шинжлэх ухаан спортын яам

Тайлан өмчлөгч: Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэн.
13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77
ШУА-ийн нэгдсэн I байр
Утас: 458305/455028
Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn

**УЛААНБААТАР**
**2019**

Бүртгэлийн дугаар . . . . . . . .

Нууцын зэрэглэл: . . .

Гэрээний дугаар: . . .

# ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ
# ТҮҮХ, УГСААТНЫ ЗҮЙН ХҮРЭЭЛЭН

# “XVII ЗУУНЫ МОНГОЛЫН ХОТУУД” ТӨСӨЛ

# ДУНДГОВЬ АЙМГИЙН АДААЦАГ СУМЫН НУТАГ ДАХЬ СҮМ ХӨХ БҮРД ТУУРЬТ ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан

| | |
|---|---|
| Төслийн гүйцэтгэгч: | С.Чулуун – академич, Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгийн захирал<br>Л.Эрдэнэболд – доктор, дэд профессор, ШУТИС-ийн багш, судлаач<br>Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээний ажилтан<br>С.Очирбар – магистр,Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээний ажилтан |
| Гар зургийг зурсан: | Б.Батцоож-магистр, магистр,Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгийн эрдэм шинжилгээний ажилтан |
| Санхүүжүүлэгч байгууллага: | Шинжлэх ухаан технологийн сан |
| Захиалагч байгууллага: | Боловсрол соёл шинжлэх ухаан спортын яам |
| Тайлан өмчлөгч: | Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэн.<br>13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77<br>ШУА-ийн нэгдсэн I байр<br>Утас: 458305/455028<br>Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn |

**УЛААНБААТАР**
**2019**

АГУУЛГА

БАТЛАВ:  С. ЧУЛУУН. ШУА-ИЙН ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭНГИЙН ЗАХИРАЛ, АКАДЕМИЧ

ДУНДГОВЬ АЙМГИЙН АДААЦАГ СУМЫН НУТАГТ ОРШИХ СҮМ ХӨХ БҮРДИЙН БАЛГАСАНД АЖИЛЛАХ 2019 ОНЫ АРХЕОЛОГИЙН МАЛТЛАГА ЯВУУЛАХ СУДАЛГААНЫ АЖЛЫН УДИРДАМЖ

УЛААНБААТАР 2019 ОНЫ 07 САРЫН 10

**Судалгааны ажлын үндэслэл.**

ШУА-ийн Түүх, археологийн хүрээлэнгээс хэрэгжүүлж буй “XVII зууны монголын хотууд” төслийн хүрээнд тус судалгааны анги Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутагт орших Сүм хөх бүрдийн балгасанд 2019 оны 7-р сарын 15 ээс 07-р сарын 25-ны хооронд нийт 10 хоногийн хугацаанд археологийн малтлага судалгааны ажлыг Монгол улсын Соёлын өвийг хамгаалах тухай хууль болон бусад хууль тогтоомжийн дагуу гүйцэтгэхээр төлөвлөв.

**Судалгааны байдал**

Адаацаг сумын нутагт Нуурын дунд орших жижиг арал дээр XYI-XYII зууны үед баригдсан чулуун цайзын туурь байдаг. Туурийг тойрон үзэхэд өндөр нь 7-8 метр, өргөн нь 10 метр, урт нь 25 метр. 150 сантиметрийн зузаан ханатай 4 хэсэг бүхий том цайз юм. Анх XYI зууны үед Төвдийн нэг ноёны хүү ирж Монголчуудаар бариулсан боловч барилгын нурууг нь барьж амжилгүй баривчлагдан эх орондоо буцжээ. Иймхүү оройгүй сүм үлдсэн гэдэг. Хожим хэд хэдэн удаа дээвэр хийсэн боловч тухай бүр нь аянга бууж эвдсэн учир дээвэргүй үлдсэн байна. Энд өмнө нь ямар нэгэн археологийн болон түүхийн талаар эрдэм шинжилгээ судалгааны ажил хийгдээгүй болно.

ШУА-ийн түүх, археологийн хүрээлэнгээс 2013 оноос эхлэн "XVII зууны монголын хотууд" төслийг хэрэгжүүлж байгаа билээ. Энэ төслийн хүрээнд өмнө нь Төв аймгийн Эрдэнэ сумны нутаг дахь Сарьдагийн хийд, Булган аймгийн Дашинчилэн сумын нутаг дахь Цогтын цагаан байшин, Булган аймгийн Рашаант сумын Хөгнө тарнийн Өвгөн хийд, Завхан аймгийн Тэс сумын Сүм толгой, Дорноговь аймгийн Иххэт сумын Хэсэг байшин зэрэг 17-р

зууны үед холбогдох хэд хэдэн хот балгасын туурьт малтлага судалгаа явуулж байна. Энэхүү суурь судалгааны ажлын хүрээнд 2019 онд Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутаг дахь Сүм хөх бүрдийн чулуун байгууламжид 2 хэсэг газарт багахан хэмжээний сорилын малтлага судалгаа явуулах.

**Судалгааны ажлын зорилго.**

Тус төслийн судалгааны багийнхан тус төслийн хүрээнд Монгол улсын нутаг дэвсгэрт буй XVII зууны түүхэнд холбогдох хот, балгасын туурь түүхэн дурсгалуудад археологийн зураглалын болон геофизикийн судалгааг явуулж өмнөх судалгааны үр дүнг нэгтгэх, хотуудын дэвсгэр зураглалыг шинэчлэн үйлдэх, эрдэм шинжилгээний эргэлтэнд оруулахаас гадна, Сүм хөх бүрдийн 17-р зууны үеийн чулуун хэрэмт балгасанд археологийн сорилын малтлагууд хийх зорилготой болно.

**Судалгааны ангийн бүрэлдэхүүн.**

Төслийн Монголын талын удирдагч, академич С.Чулуун, хээрийн судалгааны ангийн ахлагч доктор, дэд профессор Л.Эрдэнэболд, эрдэм шинжилгээний ажилтан Э.Уртнасан, Ч.Энхтуул, У.Пүрэвжав, Н.Гонгоржав, Э.Дагвадорж, Г.Баттүшиг, жолооч Л.Ойдов

**Судалгааны объект.**

Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутаг Сүм хөх бүрд хэмээх чулуун хэрэмт хотын туурь. Дурсгалын малтлага хийх цэгийн координат: 46° 9'38.11"N105°45'33.91"E

**Судалгаанаас гарах үр дүн.**

Судалгааны багийнхан Хамтарсан төслийн ажиллахаар төлөвлөж буй Сүм хөх бүрдийн дурсгалд өмнө нь судлаачид бага сага гүймэг судалгаа хийснээс өөрөөр судалгаа хийгдээгүй байна. Тиймээс Сүм хөх бүрдийн балгасны археологийн малтлагад тулгуурлан Монгол улсын нутаг дахь XVII зууны түүхэнд холбогдох хот суурины дурсгалуудыг ерөнхий дүр зураглалыг гаргах боломж бүрдэх юм. Тэрчлэн Монгол дахь энэ үеийн бусад хотуудад археологийн хайгуул, зураглал малтлагын ажлыг гүйцэтгэсэнээр монголын дундад түүхийн асуудлууд, хотжилт, хот суурин байгуулалтын хөгжил, хүн амын нягтшил зэрэг олон чухал асуудлыг шийдвэрлэх боломжтой болох юм.

Мөн энэхүү малтлага судалгааны талаар дэлгэрэнгүй тайлан бичиж ШУА-ийн Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Эрдмийн зөвлөл болон БСШУСЯ-ны дэргэдэх Археологийн судалгааны зөвшөөрөл олгох комисст хүлээлгэн өгөх. Эрдэм шинжилгээний өгүүлэл бичиж монгол болон бусад хэлээр нийтлүүлэх болно.

Удирдамж боловсруулсан Ч.Энхтуул

ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ ТУСГАЙ ЗӨВШӨӨРЛИЙН ХУУЛБАР

Тусгай тэмдэглэл

.....................................................

.....................................................

.....................................................

.....................................................

.....................................................

.....................................................

.....................................................

.....................................................

.....................................................

ТЭМДЭГЛЭЛ БИЧСЭН:

.....................................................

/албан тушаалын нэр/

.................................................../ /

Гарын үсэг нэрийн тайлал

/тэмдэг/

20... оны.......сарын........өдөр

МОНГОЛ УЛС
БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ УХААН
СПОРТЫН ЯАМ

ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН
ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ,
МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ

**ЗӨВШӨӨРӨЛ**

Улаанбаатар хот
20....

№ 43 г

БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ УХААН, СПОРТЫН САЙДЫН 2019 ОНЫ 4 ДУГААР САРЫН 22-НЫ ӨДРИЙН А/233 ТООТ ТУШААЛААР ......, ШУА-н Түүх, археологийн хүрээлэн С.Чулуун, Л.Эрдэнэболд УДИРДАГЧТАЙ

XVII зууны монголын хотууд СУДАЛГААНЫ АНГИД ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОВ.

ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОСОН:

МЭРГЭЖЛИЙН ЗӨВЛӨЛИЙН ДАРГА:

................................/ Г.Ганбаатар /

Гарын үсэг нэрийн тайлал

20... оны..........сарын........өдөр

СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ:

Засаг захиргааны нэгжийн нэр:
Дундговь аймаг
Адаацаг

Газар нутгийн нэр:
Хох бүрд нуур

Дурсгалын нэр:
Сүм хох бүрд

Солбицол:

Хугацаа:
2019 оны 07 сарын 15 өдөр
2019 оны 07 сарын 25 өдөр

*Энэхүү зөвшөөрөл нь зөвхөн зөвшөөрөлд бичигдсэн газар, хугацаанд хүчинтэй*

## 1. УДИРТГАЛ

ШУА-ийн Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгээс 2017-2019 онд хэрэгжүүлж буй “XVII зууны монголын хотын малтлага судалгаа, түүнийг аялал жуулчлалын бүтээгдэхүүн болгох нь” төслийн хүрээнд Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутагт орших Сүм хөх Бүрдийн тууринд 2019 оны 7-р сарын 17-ноос 07-р сарын 24-ний хооронд археологийн малтлага судалгааны ажлыг гүйцэтгэв. Тус төслийг академич С.Чулуун удирдан, хээрийн судалгааны ангийн доктор, дэд профессор Л.Эрдэнэболд ахлан, эрдэм шинжилгээний ажилтан Ч.Энхтуул, У.Пүрэвжав, Н.Гонгоржав, Э.Дагвадорж, Г.Баттүшиг, С.Очирбат болон жолооч Л.Ойдов нараас бүрдсэн баг оролцов. *(Гэрэл зураг 12)*

Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутагт орших жижиг арал дээр XVI-XYII зууны үед баригдсан энэхүү Сүм хөх бүрд хэмээн туурийг анх XVI зууны үед Түвдийн нэг ноёны хүү ирж Монголчуудаар бариулсан боловч барилгын нурууг нь барьж амжилгүй баривчлагдан эх орондоо буцаж ийнхүү оройгүй сүм үлдсэн гэдэг. Хожим хэд хэдэн удаа дээвэр хийсэн боловч тухай бүр нь аянга бууж эвдсэн учир дээвэргүй үлдсэн байна. Уг туурийг барьсан чулууг 300 гаруй км газраас ердийн хөсөг болон тэмээгээр зөөж бэлдсэн түүхтэй. Тус туурь нь түвдийн барилгын хийцийн чулуун өрлөгтэй нийт 3 барилгын тууриас бүрдэж байна. *(Гэрэл зураг 12*)

2019 оны хээрийн шинжилгээний ажлын хүрээнд Сүм хөх бүрдийн чулуун байгууламжид 2 хэсэг газарт багахан хэмжээний сорилын малтлага судалгаа явуулав. Малтлага 1-ийг барилга №2-ын хоймор хэсгийн тасалгааны зүүн хэсэгт 2.7x2.4 хэмжээтэй малтаж, малтлага 2-ыг барилга № 1-ийн хоймрын хэсгийн зүүн буланд 1.5x2 метрийн хэмжээтэй малтав. Энд өмнө нь ямар нэгэн археологийн болон түүхийн талаар эрдэм шинжилгээ судалгааны ажил хийгдээгүй болно.

### СҮМ ХӨХ БҮРДИЙН БАЙРШИЛ

Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутагт өтгөн ногоон зэгсэн дунд ангир, галуу, нугас, хун зэрэг усны шувууд хуран чуулсан зэгэст нууртай баян бүрд цогцолсон орших жижиг арал дээр энэхүү XVI-XYII зууны үед баригдсан Сүм хөх бүрд оршино. *(Гэрэл зураг №1, 2)*




Зураг 1: Сүм хөх бүрд туурийн байршил



Зураг 2: Сүм хөх бүрд ерөнхий байдал

## 2. СҮМ ХӨХ БҮРД ТУУРИЙН ТОДОРХОЙЛТ

Сүм хөх бүрдийн байгууламж нь төвд хийцийн барилгын чулуун өрлөгтэй 3 туурьаас бүрдэх бөгөөд бид тус туурийн 3 барилгын туурийг бүртгэн баримтжуулав. *(Гэрэл зураг №3,13).*



Зураг 3: Сүм хөх бүрдийн агаар зураглал

**Барилга №1.**

Гол барилга (сүм) болох **Барилга №1** нь төв танхим, хоймрын тасалгаа болон дамжин ордог жижиг хэмжээний 2 тасалгаатай үүдний хэсэгтэй байна. Төв танхим нь 13.5x7.9 метрийн хэмжээтэй, 1.6 метр зузаан ханатай, баруун болон зүүн талдаа тус бүр хоёр цонхтой байна. Хойморт буй тасалгаа 8x6 метрийн хэмжээтэй. Үүдний хэсгийн хоёр тасалгаа нь 7.8x2.6 метр болон 8x2.8 метрийн хэмжээтэй байна.

Барилгыг ухаа боржин чулуугаар голлон барьсан бөгөөд боржингийн завсраар хавтгай чулууг хавчуулан барьжээ. Барилга болон хэрмийн хана туурга нь доод талдаа илүү зузаан байх ба дээшлэх тусам дотогш налан нимгэрсэн байдалтай байх нь төвд маягийн барилгын нийтлэг шинж юм. Одоогоор хоймрын хэсгийн эвдрэн нураагүй бүтэн хана туургын хамгийн өндөр нь дотор талдаа 7 метр өндөр гадна талдаа 9 метр хүрнэ.*(Гэрэл зураг №14-17)*

**Барилга №2**

Барилга № 1-ийн зүүн урд байрлах бөгөөд 10.7 x 7.8 метрийн хэмжээтэй, хананы зузаан нь 1.2 метр. Тус барилга нь 5,4x5.4 метрийн хэмжээтэй голоороо чулуун ханаар тусгайлсан хоймрын хэсгийн тасалгаатай. Хоймрын хэсгийн энэхүү тасалгаа нь 2.90x2.70 метрийн хэмжээтэй баруун болон зүүн талд тус бүр 80 см өргөн,120 см зузаан ханатай цонхтой байна. Эдгээр тасалгаануудын урд хаалгатай залгаа 4x2 метрийн хэмжээтэй тасалгаатай байна. Барилга зүүн урд чиглэсэн байдалтай. *(Гэрэл зураг №18-19)*




*Зураг 4: Барилга №2 гар зураг*

**Барилга №3**

Барилга № 1-ийн чанх урд байрлана. Барилга нь хоёр хэсгээс бүрдэх бөгөөд голд нь хоёр хаалгатай 6.75x2.75 метрийн хэмжээтэй үүдний тасалгаатай байна. Хоёр тал тус бүр хоёр, нийт 5 тасалгаатай байна. Тус барилгын тасалгааны хэмжээг зүүн талаас нь эхлэн дугаарлан тэмдэглэв. 1-р тасалгаа 9.2 м урт 2.8м өргөн, 2-р тасалгаа нь 5м урт 2.9 м өргөн, 3.5 м урт 2.8 м өргөнтэй дотроо 2 тасалгаатай байна , 3-р тасалгаа үүний тасалгаа нь 6.7 м урт 2.7 м өргөн, 4-р тасалгаа нь 9.6 м урт 2.7м өргөн, 5-р тасалгаа нь 9.5 м урт 2.8 м өргөн байна. Тус туурь нийт 50.7 x 5 метрийн хэмжээтэй, хананы зузаан нь 0.9-1.1 метр байна. *(Гэрэл зураг №20-22)*

## 3. МАЛТЛАГА СУДАЛГАА

2019 оны хээрийн шинжилгээний ажлын хүрээнд Сүм хөх бүрдийн чулуун байгууламжид 2 хэсэг газарт багахан хэмжээний сорилын малтлага судалгаа явуулав. Энд өмнө нь ямар нэгэн археологийн болон түүхийн талаар эрдэм шинжилгээ судалгааны ажил хийгдээгүй болно.

Малтлага судалгааны аргачлал

Малтлага судалгааг явуулахдаа дурсгал дээрх өвс ургамал бүхий, өнгөн хөрсийг цэвэрлэн дурсгалын анхны бодит байдлыг тодруулав. Малтлага хийх талбайг сонгон тэг татан барилгын нуралтыг тодруулах зорилгоор талбайн голоор хамар гаргаж явуулав. Малтлагын явцад зохиомол үеийг цэвэрлэн гар болон гэрэл зургийн баримтжуулалт хийв. Мөн дурсгалын анхны байдал болон малтлагын явц, малтлагаар илэрсэн олдвор тус бүр дээр гэрэл зургийн баримтжуулалт хийж, зарим зохиомол үеийн тойм гар зургийг үйлдэж байв. Малтлагаар илэрсэн олдворыг илэрсэн дэс дараалаар бүртгэж хувийн дугаар өгөв. Малтлага явуулсан дурсгалуудын анхны байдлаас эхлэн малтлага явуулж буй үе тус бүр дээр тэмдэглэл үйлдэж, малтлагын талбайн хөндлөн огтлолыг тодорхойлов. Гэрэл зургийн баримтжуулалт хийхэд NIKON маркийн дижитал аппарат хэрэгсэл ашигласан бөгөөд гар зургийг үйлдэхэд бодит хэмжээг 1:20 масштабаар жижгэрүүлж цаасан дээр буулгасан. Талбайн хөндлөн зүсэлтийн зураг хийхэд TOPCON маркийн өндөр хэмжигч багаж ашигласан болно**.**

### МАЛТЛАГА 1

Малтлага №1ийг бид барилга №2-ын хоймрын тасалгаанд хийв. Уг тасалгаа 5,4  метрийн өргөн, 2.9 метрийн урттай. Уг тасалгааны одоогийн байгаа нурангиас хананы өндөр нь 3.8 метр өндөр байна. Зүүн талын цонхны өргөн 80 см, хананы зузаан нь 1.2 метр байна. Барилгын чулуун ханыг өрсөн байдал нь боржин  чулууг дөрвөлжин засаж нэг эгнээнд өрж завсраар нь хавтгай хавтгай чулууг чигжсэн өрлөг байна.

Малтлагын талбайг хоймрын тасалгааны голоор хамар үүсгэж 2.8х2.7 хэмжээтэй малтлагын талбай үүсгэв. Тус туурь нь олон соёлт давхарга байхгүй учир малтлагыг 60 см зузаантайгаар 1 үе болгон явуулсан болно. Нийт дөрвөн үе малтахад шалны түвшин хүртсэн бөгөөд малтлага дуусахад гар болон гэрэл зургийн баримтжуулалт хийсний дараа талбайн голын хамрыг авч малтлагыг дуусгав. *(гэрэл зураг №23)*

Тус туурь нь олон соёлт давхарга байхгүй учир малтлагыг 30 см зузаантайгаар 1 үе болгон явуулсан болно. Нийт дөрвөн үе малтахад шалны түвшин хүртсэн бөгөөд малтлага дуусахад гар болон гэрэл зургийн баримтжуулалт хийсний дараа талбайн голын хамрыг авч малтлагыг дуусгав.

**Нэгдүгээр үе** буюу өнгөн хөрснөөс доош 60 см гүнтэй малтахад чулуун барилгын хананы боржин чулуу, жижиг хавтгай чулуун нуранга болон шаргал элсэрхэг шороо холилдон гарлаа. 0 цэгээс 50-60 см гүнээс барилгын дээврийн моднууд (Унь модны хаалт), хаалганы оромны орчмоор ширмэн тогооны хагархай тус тус илэрлээ. Тус үеэс зүүн хананаас 50 см зайд тасалгааны 80 см өнгөнтэй хаалганы ором гарав.*(гэрэл зураг №23)*

**Хоёрдугаар** үед өнгөн хөрснөөс доош 90 см гүнд барилгын нуранга, шаргал элсэрхэг шороо холилдон үргэлжлэн гарсаар байв. Малтлагын явцад барилгын дээврийн мод, хойд хана дагуу өнгөн хөрснөөс доош 70 см гүнээс шавар бадны хугархай хэсэг мөн тал хэвэнд цутгаж хийсэн шавар Аюуш бурхад ойролцоогоор 6 ширхэг, шавар тагш гарав. *(гэрэл зураг №24-28)*

**Гуравдугаар** үе буюу 0 цэгээс доош 110 метрийн гүнд хүрэхэд хойд хана дагуу 40 см голчтой улаан хар өнгийн будагтай бадны суурин хэсэг, түүний хажуу талд бадамлянхуа цэцгийн шавар 2 дэлбээ, улаан будагтай шавар Аюуш бурхад, хойд хананаас 60 см зайд улаан өнгийн будагтай 90-100см урттай, өргөн нь 14 см, 12 см зузаантай бурхны гар шууны хэсэг бололтой бутарч эвдэрсэн байдалтай шавар гарав. *(гэрэл зураг №29-30)*




Зураг 5: Малтлага 1. Малтлагын баруун талын хөндлөн зүсэлт

**Дөрөвдүгээр** үе буюу шалны түвшинд хүрэв.  Талбай гүн 175 см болоход модон сам, хойд хана дагуу 70-80 см өргөн улаан өнгийн болон цайвар шар өнгийн түүхий шавраар хийсэн цац бөөгнөрсөн байдалтай гарав. Малтлагын гүн өнгөн хөрснөөс доош 185 см гүнд хүрэхэд нимгэн хавтгай чулуугаар зулж хийсэн шал илрэв. Шалыг бүрэн гаргаж гар болон гэрэл зургийн баримтжуулалт хийсний дараа малтлагаар гарсан шороогоор эргүүлэн дарж нөхөн сэргээлт хийв.  *(гэрэл зураг №33-34,гар зураг №5)*




Зураг 6: Малтлага 1 Шал

Бидний малтсан талбайн цонхны доод тавцан нь шалны түвшингөөс дээш 1,10 метрийн өндөрт байна. Цонхны баруун талын хана шалнаас дээш 2 метр өндөр хана хадгалагдан үлджээ. Цонхны зүүн талын чулуун хана шалны түвшингөөс дээш 1.75 метрийн өндөр байна. Тус чулуун өрлөгтэй ханыг 4 см зузаан шавраар шавардаж 1 см зузаантай шохойгоор шохойдсон байна. Ханын шавардлага нь хамгийн нам хэсэг нь шалны  түвшингөөс дээш 1.4 метр өндөр, хамгийн өндөр 1,8 метр байна.  *(гэрэл зураг №35, гар зураг № 7)*




Зураг 7: Малтлага 1. Зүүн ханаы хөндлөн зүсэлт




Зураг 8: Малтлага 1. Урд хаалга, ханаы хөндлөн зүсэлт

Тус тасалгаа зүүн урд хэсэгт 80 см өргөнтэй хаалганы оромтой байна. Хаалганы зүүн талын хавтас зүүн ханаас 40-50 см зайд байна. Урд хана мөн адил 4 см зузаантай шавардсан байна. Хаалганы зүүн талын чулуун ханын өрлөг шалнаас дээш 1.6 метр өндөр, ханын шаваас нам хэсэгт 1.4 метр өндөр хэсэгт

шалнаас дээш 1.5 метр шаваас хадгалагдаж үлдсэн байна.Хаалганы баруун талын ханын өрлөг 1.75 метрийн өндөр, шаваас нь шалны түвшингөөс дээш 1.60 см өндөр, нам хэсэгт 1.35 метр өндөр байна. *(гэрэл зураг №35, гар зураг №8)*

**МАЛТЛАГА 2.**

Бид малтлага 2-ыг барилга № 1-ийн хоймрын хэсгийн зүүн буланд 1.5х2 метрийн хэмжээтэй малтав. Малтлагын явцад хойд хана дагуу 8 ланз үзэгтэй модон бар, хавтгай модон эдлэл болон бог малын хавираг, тэмээний дунд чөмөг, 30 орчим ширхэг хонь ямааны шагай зэрэг олдворууд гарав. Малтлагын гүн өнгөн хөрснөөс доош 46 см гүнд нимгэн хавтгай чулуугаар зулж хийсэн шал илрэв *(Гэрэл зураг 36-38).*

**ОЛДВОРЫН ТОДОРХОЙЛОЛТ:**

1. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-1)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхны ар талын хавтгай хэсгийг ногоон өнгөөр будсан байна. Бурхны нүүр болон суурь хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.4 см, өргөн нь 3.6 см, зузаан нь 2 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №39, гар зураг №9).*




Зураг 9: Малтлага 1. Аюуш бурхны гар зураг. Гар зургийг Б.Батцоож

2. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-2)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Бурхны ар талын хавтгай хэсгийг улаан өнгөөр будсан байна. Бурхны нүүр болон суурь

хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.7 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №40).*

3. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-3)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг дүрсэлжээ. Хүрээ хэсэг эмтэрсэн. Бурхны ар талын хавтгай хэсгийг ногоон өнгөөр будсан байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.7 см, зузаан нь 1.2-1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №41).*

4. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-4)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхны ар талын хавтгай хэсгийг будсан байна. Суурь хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.4 см, өргөн нь 3.6 см, зузаан нь 1.1-1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №42).*

5. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-5)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны дээд хүрээ хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №43).*

6. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-6)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг бүхэлд будсан байна. Бурхны дээд болон зүүн талын хүрээ эмтэрсэн байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.6 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу (*гэрэл зураг №44).*

7. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-7)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг өнгөөр будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна. Урт нь 3.4 см, өргөн нь 3.7 см, зузаан нь 1-1.5 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №45).*

8. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-8)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг өнгөөр будсан байна. Бурхны хүрээ, арын хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.4см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №46).*

9. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-9)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ, суурь, арын хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №44).*

10. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-10)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна. Ар талын хэсэг ногоон өнгиин будагтай байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №48).*

11. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-11)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна. Ар талын хэсэг эмтэрч унасан байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.4 см, зузаан нь 1.2 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №49).*

12. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-12)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ болон суурь эмтэрсэн байна. Бурхны нүүрэн хэсэг халцарсан. Ар талын хэсгийг ногоон өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3.7 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №50).*

13. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-13)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ болон суурь эмтэрсэн байна. Ар талын хэсэг мөн адил улаан өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №51).*

14. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-14)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ, нүүрэн хэсэг болон суурь эмтэрсэн байна. Ар талын хэсгийг улаан өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.4 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №52).*

15. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-15)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будаж ар талын хэсэг будаагүй байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна.. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу (*гэрэл зураг №53).*

16. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-16)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ болон суурь эмтэрсэн байна. Ар талын хэсгийг ногоон өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.2 см, зузаан нь 1.1 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №54).*

17. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-17)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны толгой хэсэг, хүрээ болон бадны хэсэг эмтэрсэн байна. . Урт нь 3 см, өргөн нь 3.4 см, зузаан нь 1.3 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №55).*

18. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-18)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна.Хоёр хэсэг болсныг нааж сэргээсэн. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.4 см, зузаан нь 1.3 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №56).*

19. Бурхан багш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-19)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор бурхан багшийг хоёр шавийн хамт уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Бурхны дээд хүрээ эмтэрсэн байна. Урт нь 2.9 см, өргөн нь 3.1см, зузаан нь 0.8 см байна. Хадгалалт муу (гэрэл зураг №57, гар зураг №10).




Зураг 10: Малтлага 1. Бурхан багш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-19) Гар зургийг Б.Батцоож

20. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-20)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Бурхны толгой болон баруун хэсэг хугарч унасан. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будаж, ар талын хэсэг ногоо өнгийн будагтай байна. Урт нь 3.2 см, өргөн нь 2.7 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №58).*

21. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-21)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны толгой хэсэг хугарч унасан

байна. Урт нь 2.6 см, өргөн нь 2.9 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу (*гэрэл зураг №59).*

22. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-22)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Бурхны тал хэсэг хугарч унасан байна. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 2.3 см, зузаан нь 1 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №60).*

23. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-23)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Бурхны толгой болон бад хугарч унасан байна. Улаан өнгийн будгаар нүүрэн хэсэг, ногоо өнгөөр ар талыг будсан байна. Урт нь 3 см, өргөн нь 2.9 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №61).*

24. Бурхан багш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-24)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор бурхан багшийг хоёр шавийн хамт уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Бурхны толгой болон зүүн талын хэсэг хугарч унасан байна.. Урт нь 3.4 см, өргөн нь 3.2 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №62).*

25. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-34)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Суурь болон дээд хэсгээр 2 хэсэг болж хугарсан. Хүрээ болон бад хэсгээр эмтэрсэн байна. Улаан өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3 см, өргөн нь 2.9 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №63).*

26. Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-35)

Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрсэлжээ. Бурхны толгой болон зүүн талын хэсэг хугарч унасан байна. Улаан өнгийн

будгаар будсан байна. Урт нь 2.5 см, өргөн нь 2.7 см, зузаан нь 1.2 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №64).*

27. Бурхан багш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-32)

Шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн, Хүрээ болон арын хэсгийг улаан өнгийн будгаар будаж, бурхны арын хэсгийг хөх өнгийн будагтай бөгөөд маанийн үзэгтэй байна. Бурхан багшийн хувцасны хэсгийг шар өнгөөр будсан байна. Голч 2.2 см зузаан нь 0.6 см байна. Хадгалалт муу*(гэрэл зураг №65, гар зураг №11).*




Зураг 11: Малтлага 1. Бурхан багш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-32) Гар зургыг Б.Батцоож

28. Язгуурын таван бурхны суурин хэсэг (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-25)

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаж хийсэн Язгуурын таван бурхан Амитабагийн суурин хэсэг байна. Урд талын бад эмтэрсэн. Өндөр нь 6.5 см, өргөн нь 9.7 см, зузаан нь 6 см байна. Хадгалалт дунд *(гэрэл зураг №66).*

29. Шавар цац (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-31)

Цац нь суварга буюу конус хэлбэртэй. Тус 13 ширхэг цац нь хэлбэрийн хувьд адил байна. Харин өнгөний хувьд цагаан шаргал, улбар шар болно. Цацнууд дугуй суурьтай, дээш нарийссан хэлбэртэй аж. Суурийн голч нь 3.5 см, 3.7 см өндөр, суурийн дээд талд хоёр эгнээ ланз бичигтэй, түүний дээд талд 8 ширхэг суваргын дүрсийг гаргасан байна. Түүний дээр дөрвөн талд нь мөн тарнийн үсэг байна. Үүний дээр жижиг дөрвөлжин хэлбэртэй оройн чимэг байна. Хадгалалт муу. *( гэрэл зураг №67).*

30. Шавар тагш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-30)

Улаан өнгийн шавраар хийсэн. Тагшны дотор хэсгийг шар өнгөөр пааландсан байна. Өндөр нь 3.4 см, голч нь 6 см, зузаан нь 1.2 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №68).*

31. Шавар бад (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-27)

Давхар бадтай бурхны сэнтийн хэсгийн шавар чимэглэл. Доод бадыг ногоон өнгөөр будаж давхар бадыг улаан өнгөөр будсан байна. Бадны ар талын хэсэг хавтгай байна. Урт  нь 17.9 см, өргөн нь 11.6 см, зузаан нь 7.5 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №70).*

32. Шавар бад (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-29)

Давхар бадтай бурхны сэнтийн хэсгийн шавар чимэглэл. Бадны дээд хэсэг хавтгай. Нүүрэн талдаа 2 давхар бадтай байна. Урт  нь 26.5 см, өргөн нь 16.5 см, зузаан нь 12.7  см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №71).*

33. Шавар бад (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-26)

Ойролцоогоор 40 см голчтой шавар бурхны бад. Бадны дээд хэсгийг улаан өнгөөр будаж, хүрээ хэсэг шар өнгөөр будсан байна. Нүүрэн талдаа 2 давхар бадтай бөгөөд хар өнгийн будгаар будсан бна. Урт нь 42 см, өргөн нь 16 см, зузаан нь 15 см байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №69).*

34. Унь хоорондын хаалт  (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-37)

Дөрвөлжин гонзгой хэлбэрийн дээврийн модны унь хоорондын хаалт. Модон эдлэлийн хоёр талыг харуулдаж нарийсгасан. Нүүрэн талын хэсэг товгор улаан өнгийн будгаар будсан байна. Модон эдлэлийн ар талын хэсэг хавтгай байна. Нийт урт 34х5х.2.2 см; 32.7х5х2.4; 31.8х5.5х 3см байна. Нийт 3 ширхэг.  Хадгалалт дунд *( гэрэл зураг №72).*

35. Унь хоорондын хаалт (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-38)

СХБ19-36 харилцуулбал харьцангуй жижиг хэмжээтэй. Улаан өнгийн будгаар нүүр талыг будсан. Ар талын хэсэг будаггүй хавтгай, хоёр талын үзүүрийг нарийсгаж харуулдсан байна.  Нийт 4 ширэг. 28.5х3.6х2.4 см; 27.1х3.6х2.1 см ; 26х3.6х2 см; 23.3х2.9х2.1 байна. Хадгалалт дунд. *(гэрэл зураг №73).*д

36. Унь хоорондын хаалт  (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-39)

Дөрвөлжин хавтгай хэлбэрийн унь модны хоорондын хаалт. Модон эдлэлийн нүүрэн хэсгийг харуулсан тэгшилж улаан өнгийн будгаар будсан байна. Хоёр

талын үзүүрийн нарийсгасан байна. Модон талын ар талын хэсэг хавтгай будаггүй цулгай байна. Нийт 2 ширхэг. Урт нь 21x11x1.6см; 16.8x9.8x2 см байна. Хадгалалт нь дунд *(гэрэл зураг №74).*

37. Бурхны гарын хурууны хэсэг. (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-40)

Бурхны гарын хурууны хэсэг. Улбар шар өнгийн шаврыг шатааж хатуулан дээр нь улаан хүрэн өнгийн түүхий шаврыг давхарлаж гадаргуу хэсгийг алтан ялтсаар бүрсэн байна. Хумсны толгойны хэсгийн алтан ялтас нь хуурч унасан байна. Нийт 2 ширхэг. Урт нь 5.8 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 3.1 см байна. Нөгөө хурууны урт нь 4.5, өргөн нь 3 см, зузаан нь 2.8 см байна. Хадгалалт муу. *( гэрэл зураг №75).*

38. Шавар эдлэл (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-41)

Гарын хуруу мэт хэлбэрийн шавар эдлэл. Улбар шар өнгийн шавраар шатааж хийсэн. Үзүүрийн хэсэг хугарч унасан байна. Нийт урт нь 6.7см, голч 1.3-1.9 см байна. Хадгалалт муу. *( гэрэл зураг №76).*

39. Төмөр хадаас (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-42)

Дөрвөлжин гонзгой хэлбэрийн зэвэрсэн хадаас. Хадаасны толгойг тахийлгаж, үзүүр хэсэгрүү нарийссан хэлбэртэй байна. Хадаасны урт нь 7.8 см, толгой хэсгийн өргөн нь 1.4, зузаан нь 2 см байна.Үзүүр хэсгийн өргөн 0.9 см, зузаан нь 0.4 см байна. Хадгалалт муу *( гэрэл зураг №77).*

40. Модон сам, сойз (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-36)

Нийт урт 18,7 см. Их бие хэсгээр урт нь 10 см, өргөн 3,3 см, зузаан 0.9 см, бариул хэсгийн урт 8.7, өргөн нь 2 см, зузаан нь 1 см байна. Хоёр талын төгсгөл хэсэг эмтэрсэн байна. Хадгалалт муу *(гэрэл зураг №78)* М1-талбай 4, гүн 1,75см

## МАЛТЛАГА 2 ООС ИЛЭРСЭН ОЛДВОРЫН ТОДОРХОЙЛОЛТ

1. **Ланз үсэгтэй модон бар** (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-33)

Хавтгай дөрвөлжин гонзгой хэлбэрийн ланз үсэгтэй модон бар. Бар дээр 8 эгнээ ланз үсийг сийлсэн байна. Барын баруун хэсэг хугарч унасан байна. Зүүн талдаа 0.7 см хүрээ, дээд хэсэгтээ 0.3 см хүрээтэй байна. Модон барын ар талын хэсэг хавтгай байна. Нийт урт 16 см өргөн нь 3, зузаан нь 1.1 см байна. Хадгалалт муу *( гэрэл зураг №79)*

**2. Модон эдлэл. (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-43)**

1. СХБ19-43.1 Улаан будагтай хавтгай, гонзгой хэлбэрийн мод. Хоёр талын үзүүр хугарсан. 19.5x2.1-4.5x0.8 см байна. Хадгалалт муу
2. СХБ19-43.2 Хавтгай модон эдлэл. Баруун талын үзүүр хэсэг хугарч унасан. Зүүн гар талдаа 5 см урт. 1.7 өргөн углуурга гаргаж өгсөн. Цуурсан. Нийт урт 19.6 см, өргөн 4.5, зузаан нь 1 см байна. Хадгалалт муу. Будаггүй.
3. СХБ19-43.3 Улаан будагтай хавтгай, хагас дугараг хэлбэрийн мод эдлэл. Хоёр талын үзүүрээс 2 см зайтай хадаасны нүхний оромтой. Нийт урт нь 10 см, хамгийн өргөн хэсэгт 2.4, нарийн хэсгээр 0.8 см, зузаан нь 0.4 см байна. Хадгалалт муу.
4. СХБ19-43.4 Цонхны сараалж модны хэсэг. Нийт урт 12.3, өргөн нь2.4 см , зузаан нь 1.5 см байна. Модны дээд хэсэгт 0.6 см өргөн, 0.3см зузаантай хүрээ гаргаж өрсөн байна. . Хадгалалт муу. *( гэрэл зураг №80).*

## ТОВЧ ДҮГНЭЛТ

ШУА-ийн Түүх, угсаатны зүйн хүрээлэнгээс хэрэгжүүлж буй "XVII зууны Монголын хотууд" төслийн хүрээнд Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутагт орших Сүм хөх Бүрдийн тууринд 2019 оны 7-р сарын 17-ноос 07-р сарын 24-ний хооронд археологийн малтлага судалгааны ажлыг гүйцэтгэв..

Сүм хөх бүрдийг анх XVI зууны үед Түвдийн нэг ноёны хүү ирж Монголчуудаар бариулсан боловч барилгын нурууг нь барьж амжилгүй баривчлагдан эх орондоо буцаж ийнхүү оройгүй сүм үлдсэн гэдэг. Хожим хэд хэдэн удаа дээвэр хийсэн боловч тухай бүр нь аянга бууж эвдсэн учир дээвэргүй үлдсэн байна. Уг туурийг барьсан чулууг 300 гаруй км газраас ердийн хөсөг болон тэмээгээр зөөж бэлдсэн түүхтэй

Сүм хөх бүрдийн байгууламж нь төвд хийцийн барилгын чулуун өрлөгтэй 3 тууриас бүрдэх бөгөөд байгууламжийн гол барилга (сүм) болох **Барилга №1** нь төв танхим, хоймрын тасалгаа болон дамжин ордог жижиг хэмжээний 2 тасалгаатай үүдний хэсэгтэй байна. Төв танхим нь 13.5х7.9 метрийн хэмжээтэй, 1.6 метр зузаан ханатай, баруун болон зүүн талдаа тус бүр хоёр цонхтой байна. Хойморт буй тасалгаа 8х6 метрийн хэмжээтэй, одоогийн хананы өндөр нь дотор талдаа 7 метр өндөр гадна талдаа 9 метр өндөр байна. Үүдний хэсгийн хоёр тасалгаа нь 7.8х2.6 метр болон 8х2.8 метрийн хэмжээтэй байна.

**Барилга № 2.** Барилга № 1-ийн зүүн урд байрлах бөгөөд 10.7 х 7.8 метрийн хэмжээтэй, хананы зузаан нь 1.2 метр. Тус барилга нь 5,4х5.4 метрийн хэмжээтэй голоороо чулуун ханаар тусгайлсан хоймрын хэсгийн тасалгаатай. Эдгээр тасалгааны урд хаалгатай залгаа 4х2 метрийн хэмжээтэй тасалгаатай байна.

**Барилга № 3.**. Барилга № 1-ийн чанх урд байрлана. Барилга нь хоёр хэсгээс бүрдэх бөгөөд голд нь хоёр хаалгатай үүдний тасалгаатай байна. Хоёр тал тус бүр хоёр, нийт 9 тасалгаатай байна. Тус туурь нийт 50.7 х 5 метрийн хэмжээтэй, хананы зузаан нь 0.9-1.1 метр байна.

2019 оны хээрийн шинжилгээний ажлын хүрээнд Сүм хөх бүрдийн чулуун байгууламжид 2 хэсэг газарт багахан хэмжээний сорилын малтлага судалгаа явуулав. Энд өмнө нь ямар нэгэн археологийн болон түүхийн талаар эрдэм шинжилгээ судалгааны ажил хийгдээгүй болно.

**Малтлага 1.**

Тус малтлагыг барилга № 2-ын хоймор хэсгийн тасалгааны зүүн хэсэгт 2.7х2.4 хэмжээтэй малтлага хийсэн болно. Малтлагын явцад элсэрхэг бор хөрс, дөрвөлжилж зассан чулуун өрлөг, нимгэн хавтгай чулуу, барилгын улаан будагтай дээврийн мод гарч байв. Мөн хойд хана дагуу түүхий шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн Аюуш бурхад, Бурхан багш, улаан, хар өнгийн будагтай 40 см голчтой бадны суурийн хэсэг, язгуурын таван шавар бурхны суурийн хэсэг, шавар тагш, модон сойз болон түүхий шавраар хийсэн цац зэрэг олдворууд тус тус гарав. Малтлагын гүн өнгөн хөрснөөс доош 185 см гүнд хүрэхэд нимгэн хавтгай чулуугаар зулж хийсэн шал илрэв.

**Малтлага 2.**

Бид малтлага 2-ыг барилга № 1-ийн хоймрын хэсгийн зүүн буланд 1.5х2 метрийн хэмжээтэй малтав. Малтлагын явцад хойд хана дагуу 8 ланз үзэгтэй модон бар, хавтгай модон эдлэл болон бог малын хавираг, тэмээний дунд чөмөг, 30 орчим ширхэг хонь ямааны шагай зэрэг олдворууд гарав. Малтлагын гүн өнгөн хөрснөөс доош 46 см гүнд нимгэн хавтгай чулуугаар зулж хийсэн шал илрэв.

Малтлагаар илэрч буй буддын шашны холбогдол бүхий олдворууд гарч байгаагаас үзэхэд Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутагт орших Сүм хөх бүрд хэмээх энэхүү туурь нь XVII зууны үеийн буддийн шашны үйл ажиллагаа явуулж байсан сүм хийдийн нэг байсан бололтой.

**НОМ ЗҮЙ**

Д.Цэрэнсодном. 1997. *Монголын Бурханы шашны уран зохиол.* Улаанбаатар .

Монгол нутаг дахь сүм түүх, соёлын дурсгал. 1999. *( Сэдэвчилсэн лавлах) .* Улаанбаатар.

**ХАВСРАЛТ №1. МАЛТЛАГЫН ЯВЦЫН ГЭРЭЛ ЗУРАГ**



Зураг 12: Хээрийн судалгааны ангийн бүрэлдэхүүн



Зураг 13: Сүм Хөх бүрдийн байдлын зураг



Зураг 14:Барилга №1-ийн  Зүүн талаас



Зураг 15: Барилга №1-ийн баруун талаас



Зураг 16: Барилга № 1 Урд талаас



Зураг 17: Барилга №1 Ар талаас харуулсан зураг



Зураг 18: Барилга №2  Урд  талаас харуулсан зураг



Зураг 19: Барилга №2  Ар талаас харуулсан зураг



Зураг 20: Барилга №3-ын ерөнхий байдлын гэрэл зураг



Зураг 21: Барилга № 3 Урд талаас



Зураг 22: Барилга № 3 Баруун хэсгийн 2 тасалгаа



Зураг 23: Малтлага1- барилга №2  -Цэвэрлэгээний дараах байдал



Зураг 24: Малтлага 1- барилга № 2  Гүн 60 см




Зураг 25: Малтлага 1 барилга № 2 Малтлагаас ирэрч буй шавар бурхан



Зураг 26: Малтлага 1 барилга № 2 Малтлагаас илэрч буй барилгын модон эдлэл




Зураг 27: Малтлага 1 барилга № 2  Гүн 97 Малтлагаас илэрч буй шавар тагш




Зураг 28: Малтлага 1 барилга № 2 Малтлагаас илэрч буй шавар Аюуш бурхад Гүн 95



Зураг 29: Малтлага 1 барилга № 2 Малтлагаас илэрч буй шавар бурхны суурь Гүн 110




Зураг 30:  Малтлага 1 барилга, № 2 Малтлагаас илэрч буй шавар Аюуш бурхад Гүн 115



Зураг 31: Малтлага 1 барилга № 2 Малтлагаас илэрч буй шавар бурхны гар шууны хэсэг. Гүн 115




Зураг 32:  Малтлага 1 барилга № 2  Малтлагын Гүн 115




Зураг 33:  Малтлага 1 барилга № 2  Чулуун шал илэрч буй байдал. Гүн 185



Зураг 34:  Малтлага 1 барилга № 2  Малтлагаар илэрч буй түүхий шавар цац



Зураг 35:  Малтлага 1 барилга № 2  Малтлагаар илэрч буй түүхий шавар цац, Малтлагын нөхэн сэргээлт



Зураг 36:  Малтлага 1 барилга № 2  Зүүн хана болон урд хана




Зураг 37:  Малтлага 2 барилга № 1  Малтлагын өмнөх байдал



Зураг 38:  Малтлага 2 барилга № 1, Малтлагаас илэрч буй бог малын шагай, барилгын модон эдлэлүүд



Зураг 39:  Малтлага 2 барилга № 1  Малтлагын дараах байдал

## ХАВСРАЛТ №2 ОЛДВОРЫН ГЭРЭЛ ЗУРАГ



Зураг 40: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-1)




Зураг 41: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-2)




Зураг 42: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-3)




Зураг 43: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-4)




Зураг 44: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-5)



Зураг 45: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-6)




Зураг 46: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-7)




Зураг 47: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-8)




Зураг 48: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-9)




Зураг 49: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-10)




Зураг 50: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-11)




Зураг 51: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-12)




Зураг 52: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-13)




Зураг 53: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-14)




Зураг 54: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-15)




Зураг 55: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-16)




Зураг 56: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-17)




Зураг 57: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-18)




Зураг 58: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-19)




Зураг 59: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-20)




Зураг 60: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-21)




Зураг 61: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-22)




Зураг 62: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-23)




Зураг 63: Бурхан багш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-24)




Зураг 64:  Шавар Аюуш бурхан  (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-34)




Зураг 65: Бурхан багш  (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-35)




Зураг 66:  Шавар бурхан багш (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-32)



Зураг 67: Аюуш бурхан (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-25)



Зураг 68: Цац  (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-31)




Зураг 69: Бурхны бадны хэсэг (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-30)



Зураг 70: Бурхны бадны хэсэг (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-26)



Зураг 71: Бурхны бадны хэсэг (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-27)



Зураг 72: Бурхны бадны хэсэг (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-29)



Зураг 73: Унь модн  хаалт (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-37)



Зураг 74: Унь модны хаалт (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-38)



Зураг 75:  Унь модн  хаалт (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-39)




Зураг 76:  Шавар хуруу (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-40)




Зураг 77:  Шавар хуруу (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-41)




Зураг 78:  Төмөр хадаас (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-42)



Зураг 79:  Төмөр хадаас (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-36)



Зураг 80: Ланз үсэгтэй модон бар  (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-33)



)

Зураг 81: Модон эдлэл  (Бүртгэлийн дугаар СХБ19-43)

## ХАВСРАЛТ №3. МАЛТЛАГЫН ОЛДВОРЫН ЖАГСААЛТ

Хүснэгт 1: Олдворын бүртгэл

| № | Олдворын нэр | Олдворын | Талбай | Байршил | Гүн | Материал | Хэмжээ | Тодорхойлолт (тоо ширхэг, гэмтэл, хадгалалт, өнгө) | Гэрэл зураг | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | | Нүүрэн тал | Ар тал |
| 1. | Аюуш бурхан | СХБ19-1 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.4x3.6x1.2 см | Улаан өнгийн будгаар бурхны ар талын хавтгай хэсгийг ногоон өнгөөр будсан байна. Бурхны нүүр болон суурь хэсэг эмтэрсэн байна. Хадгалалт муу | | |
| 2. | Аюуш бурхан | СХБ19-2 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.5x3.7x1.5 см | Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Бурхны ар талын хавтгай хэсгийг улаан өнгөөр будсан байна. Бурхны нүүр болон суурь хэсэг эмтэрсэн байна. Хадгалалт муу | | |
| 3. | Аюуш бурхан | СХБ19-3 | 1 | 4 | 99 см | Шавар | 3.5x3.7x1.2 см | Хүрээ хэсэг эмтэрсэн. Бурхны ар талын хавтгай хэсгийг ногоон өнгөөр будсан байна.. Хадгалалт муу | | |
| 4. | Аюуш бурхан | СХБ19-4 | 1 | 4 | 99 см | Шавар | 3.4x3.6x1.4 см | Улаан өнгийн будгаар бурхны ар талын хавтгай хэсгийг будсан байна. Суурь хэсэг эмтэрсэн байна. Хадгалалт муу | | |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 5. | Аюуш бурхан | СХБ19-5 | 1 | 4 | 99 см | Шавар | 3.5x3.3x1.5 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны дээд хүрээ хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 6. | Аюуш бурхан | СХБ19-6 | 1 | 4 | 90 см | Шавар | 3.5x3.6x1.4 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг бүхэлд будсан байна. Бурхны дээд болон зүүн талын хүрээ эмтэрсэн байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.6 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 7. | Аюуш бурхан | СХБ19-7 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.4x3.7x1.5 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг өнгөөр будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна. Урт нь 3.4 см, өргөн нь 3.7 см, зузаан нь 1-1.5 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 8. | Аюуш бурхан | СХБ19-8 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.6x3.4x1.4 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг өнгөөр будсан байна. Бурхны хүрээ, арын хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.4см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 9. | Аюуш бурхан | СХБ19-9 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.6x3.3x1.4 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ, суурь, арын хэсэг эмтэрсэн байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу | | |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 10. | Аюуш бурхан | СХБ19-10 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.7х3.4х1.4 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна.Ар талын хэсэг ногоон өнгиин будагтай байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 11. | Аюуш бурхан | СХБ19-11 | 1 | 4 | 98 см | Шавар | 3.6х3.4х1.2 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна. Ар талын хэсэг эмтэрч унасан байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.4 см, зузаан нь 1.2 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 12. | Аюуш бурхан | СХБ19-12 | 1 | 4 | 96 см | Шавар | 3.6х3.3х1.5 см | Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрслэжээ. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ болон суурь эмтэрсэн байна. Бурхны нүүрэн хэсэг халцарсан. Ар талын хэсгийг ногоон өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3.7 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 13. | Аюуш бурхан | СХБ19-13 | 1 | 4 | 97 см | Шавар | 3.7х3.3х1.5 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ болон суурь эмтэрсэн байна. Ар талын хэсэг мөн адил улаан өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3.6 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу | | |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 14. | Аюуш бурхан | СХБ19-14 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.5х3.4х1.4 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ, нүүрэн хэсэг болон суурь эмтэрсэн байна.. Ар талын хэсгийг улаан өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.4 см, зузаан нь 1.4 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 15. | Аюуш бурхан | СХБ19-15 | 1 | 4 | 95 см | Шавар | 3.5х3.3х1.5 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будаж ар талын хэсэг будаагүй байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна.. Урт нь 3.5 см, өргөн нь 3.3 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт муу | | |
| 16. | Аюуш бурхан | СХБ19-16 | 1 | 4 | 99 см | Шавар | 3.5х3.2х1.1 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ болон суурь эмтэрсэн байна. Ар талын хэсгийг ногоон өнгийн будгаар будсан байна. Хадгалалт муу | | |
| 17. | Аюуш бурхан | СХБ19-17 | 1 | 4 | 96 см | Шавар | 3х3.4х1.3 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны толгой хэсэг, хүрээ болон бадны хэсэг эмтэрсэн байна. .. Хадгалалт муу | | |
| 18. | Аюуш бурхан | СХБ19-18 | 1 | 4 | 98 см | Шавар | 3.6х3.4х1.3 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны хүрээ эмтэрсэн байна.Хоёр хэсэг болсныг нааж сэргээсэн.. Хадгалалт муу | | |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 19. | Бурхан багш | СХБ19-19 | 1 | 4 | 96 см | Шавар | 2.9х3.1х0.8 см | Бор өнгийн түүхийн шавраар тал хэвэнд цутгаж хийсэн. Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор бурхан багшийг хоёр шавийн хамт уран нарийн хийцтэй дүрслэжээ. Хадгалалт муу | | |
| 20. | Аюуш бурхан | СХБ19-20 | 1 | 4 | 99 см | Шавар | 3.2х2.7х1.5 см | Бурхны толгой болон баруун хэсэг хугарч унасан . Улаан өнгийн будгаар бурхныг будаж, ар талын хэсэг ногоо өнгийн будагтай байна. Хадгалалт муу | | |
| 21. | Аюуш бурхан | СХБ19-21 | 1 | 4 | 95 см | Шавар | 2.6х2.9х1.4 см | Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. Бурхны толгой хэсэг хугарч унасан байна.. Хадгалалт муу | | |
| 22. | Аюуш бурхан | СХБ19-22 | 1 | 4 | 1 м | Шавар | 3.5х2.3х1 см | Бурхны тал хэсэг хугарч унасан байна. Улаан өнгийн будгаар бурхныг будсан байна. | | |
| 23. | Аюуш бурхан | СХБ19-23 | 1 | 4 | 97 см | Шавар | 3х2.9х1.4 см | Бурхны толгой болон бад хугарч унасан байна. Улаан өнгийн будгаарнүүрэн хэсэг, ногооноор ар талыг будсан байна.. Хадгалалт муу | | |
| 24. | Бурхан багш | СХБ19-24 | 1 | 4 | 98 см | Шавар | 2.2х2.6х0.6 см | Хагас дугуй хэлбэрийн хавтгай суурийн дотор бурхан багшийг хоёр шавийн хамт уран нарийн хийцтэй дүрслэжээ. Бурхны толгой болон зүүн талын хэсэг хугарч | | |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | унасан байна. Хадгалалт муу | | |
| 25. | Бурхан багш | СХБ19-32 | 1 | 4 | 125 | Шаватр | 2.2 0.6 | Шар өнгийн шавраар хэвэбд цутгаж хийсэн, Хүрээ болон арын хэсгийг улаан өнгийн будгаар будаж, бурхны арын хэсгийг хөх өнгийн будагтай бөгөөд маанийн үзэгтэй байна. Бурхан багшийн хувтасны хэсгийг шар өнгөөр будсан байна. Голч 2.2 см зузаан нь 0.6 см байна, Хадгалалт муу |  | |
| 26. | Язгуурын 5 бурхан (Амитаба)-н бад | СХБ19-25 | 1 | 4 | | Шавар | 9.7х6х6.4 см | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаж хийсэн Язгуурын таван бурхан Амитабагийн суурин хэсэг байна. Урд талын бад эмтэрсэн.. Хадгалалт дунд |  |  |
| 27. | Бурхны бадны хэсэг | СХБ19-26 | 1 | 4 | 95 см | Шавар | | |  |  |
| 28. | Бурхны бадны хэсэг | СХБ19-27 | 1 | 4 | 95 см | Шавар | 17.9х7.4х11.6 см | Давхар бадтай бурхны сэнтийн хэсгийн шавар чимэглэл. Доод бадыг ногоон өнгөөр будаж давхар бадыг улаан өнгөөр будсан байна. Бадны ар талын хэсэг хавтгай байна.. Хадгалалт муу |  |  |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 29. | Төмөр эдлэл | СХБ19-28 | 1 | 4 | | Төмөр | | | |
| 30. | Бурхны бадны хэсэг | СХБ19-29 | 1 | 4 | 98 см | Шавар | 26.5x16.5x12.7 см | Давхар бадтай бурхны сэнтийн хэсгийн шавар чимэглэл. Бадны дээд хэсэг хавтгай. Нүүрэн талдаа 2 давхар бадтай байна.. Хадгалалт муу | |
| 31. | Шавар аяга (Тагш) | СХБ19-30 | 1 | 4 | 97 см | Шавар | 6x3.4x1.2 см | Улаан өнгийн шавраар хийсэн. Дототр хэсэг шар өнгийн паалантай байна. Шавар эдлэлийн тал хэсэг хугарсан... Хадгалалт муу | |
| 32. | Цац | СХБ19-31 | 1 | 4 | | Шавар | Өндөр-3.5 см | Малтлагаар олон тооны түүхий шавар цац илэрсэн юм. Тус 13 ширхэг цац нь хэлбэрийн хувьд адил байна. Суурийн дээд талд хоёр эгнээ ланз бичигтэй, түүний дээд талд 8 ширхэг суварганы дүрсийг гаргаж, түүний дээд талд цулгуй овгортой аж. Түүний дээр дөрвөн талд нь мөн тариний үсэг байна. Хадгалалт муу. | |
| 33. | Модон эдлэл | СХБ19-43.4 | | | | | 12.3x2.4x1.5 см | Цонхны сараалж модны хэсэг. Модны дээд хэсэгт 0.6 см өргөн, 0.3см зузаантай хүрээ гаргаж өрсөн байна. . Хадгалалт муу. | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 34. | Ланз үсгийн бар | СХБ19-33 | 2 | | 45 см | Мод | 16х3х1.1 см | Хавтгай дөрвөлжин гонзгой хэлбэрийн ланз үсэгтэй модон бар. Бар дээр 8 эгнээ ланз үсийг сийлсэн байна. Барын баруун хэсэг хугарч унасан байна. Зүүн талдаа 0.7 см хүрээ, дээд хэсэгтээ 0.3 см хүрээтэй байна. Модон барын ар талын хэсэг хавтгай байна. Хадгалалт муу | |
| 35. | Аюуш бурхан | СХБ19-34 | 1 | 4 | 97 см | Шавар | 3.4х3.2х1.4 см | Аюуш бурхныг уран нарийн хийцтэй дүрслэжээ. Суурь болон дээд хэсгээр 2 хэсэг болж хугарсан. Хүрээ  болон бад хэсгээр эмтэрсэн байна. Улаан өнгийн будгаар будсан байна.. Хадгалалт муу | |
| 36. | Аюуш бурхан | СХБ19-35 | 1 | 4 | 99 см | Шавар | | Бурхны толгой болон зүүн талын хэсэг хугарч унасан байна. Улаан өнгийн будгаар будсан байна. Урт нь 2.5 см, өргөн нь 2.7 см, зузаан нь 1.2 см байна. Хадгалалт муу | |
| 37. | Модон сам | СХБ19-36 | 2 | | | Мод | 18.7х3.3х0.9 см | . Хоёр талын төгсгөл хэсэг эмтэрсэн байна. Хадгалалт муу | |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 38. | Унь модны хаалт | СХБ19-37 | | | | Мод | 34х5х2.2 см; 32.7х5х2.4 см; 31.8х5.5х3 | Дөрвөлжин гонзгой хэлбэрийн дээврийн модны унь хоорондын хаалт. Модон эдлэлийн хоёр талыг харуулдаж нарийсгасан. Нүүрэн талын хэсэг товгор улаан өнгийн будгаар будсан байна. Модон эдлэлийн ар талын хэсэг хавтгай байна. Нийт 3 ширхэг. Хадгалалт дунд | | |
| 39. | Унь модны хаалт | СХБ18-38 | | | | Мод | 28.5х3.6х2.4 см; 27.1х3.6х2.1 см | Улаан өнгийн будгаар нүүр талыг будсан. Ар талын хэсэг будаггүй хавтгай, хоёр талын үзүүрийг нарийсгаж харуулдсан байна. Нийт 4 ширхэг. Хадгалалт дунд. | | |
| 40. | Унь модн хаалт | СХБ19-39 | | | | Мод | 21х11х1.6см; 16.8х9.8х2 см | Дөрвөлжин хавтгай хэлбэрийн унь модны хоорондын хаалт. Модон эдлэлийн нүүрэн хэсгийг харуулсан тэгшилэж улаан өнгийн будгаар будсан байна. Хоёр талын үзүүрийн нарийсгасан байна. Модон талын ар талын хэсэг хавтгай будаггүй цулгай байна. Нийт 2 ширхэг. Хадгалалт нь дунд | | |
| 41. | Шавар хуруу | СХБ19-40 | | | | Шавар | 5.8х3.3х3.1 см | Бурханы гарын хуруны хэсэг. Улбар шар өнгийн шаврыг шатааж хатуулан дээр нь улаан хүрэн өнгийн түүхий шаврыг давхарлаж гадаргуу хэсгийг | | |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | алтан ялтасаар бүрсэн байна. Хумсны толойны хэсгийн алтан ялтас нь хуурч унасан байна. Нийт 2 ширхэг. Хадгалалт муу. | | |
| 42. | Швар хуруу | СХБ19-41 | 1 | 4 | 110 | Шавар | урт 6.7см голч | Гарын хуруу мэт хэлбэрийн шавар эдлэл. Улбар шар өнгийн шавраар шатааж хийсэн. Үзүүрийн хэсэг хугарч унасан байна. Хадгалалт муу. | | |
| 43. | Төмөр хадаас | СХБ19-42 | | | | | 7.8x1.4x2 см | Дөрвөлжин гонзгой хэлбэрийн зэвэрсэн хадаас. Хадаасны толгойг тахийлгаж, үзүүр хэсэгрүү нарийссан хэлбэртэй байна. Хадгалалт муу | | |
| 44. | Модон эдлэл | СХБ19-43 | | | | | 19.5x2.1-4.5x0.8 см 9.6x4.5x1 см 10x2.4x0.4 см | СХБ19-43.1 Улаан будагтай хавтгай, гонзгой хэлбэрийн мод. Хоёр талын үзүүр хугарсан. Хадгалалт муу СХБ19-43.2 Хавтгай модон эдлэл. Баруун талын үзүүр хэсэг хугарч унасан. Зүүн гар талдаа 5 см урт. 1.7 өргөн углуурга гаргаж өгсөн. Цуурсан. Хадгалалт муу. Будаггүй. СХБ19-43.3 Улаан будагтай хавтгай, хагас дугираг хэлбэрийн мод эдлэл. Хоёр талын үзүүрээс 2 см зайтай хадаасны нүхний оромтой. Хадгалалт муу. | | |

# ХАВСРАЛТ №4 ГЭРЭЭ

**БАТЛАВ.**
**БСШУСЯ-ны ТӨРИЙН НАРИЙН БИЧГИЙН ДАРГА Б.БАЯРСАЙХАН**

## ЗАХИАЛГАТ ТӨСӨЛ ХЭРЭГЖҮҮЛЭХ, САНХҮҮЖҮҮЛЭХ ГЭРЭЭ

2017 оны 07 дугаар сарын 18 ны өдөр Дугаар ШУДД 2017/05 Улаанбаатар хот

**Захиалагч:** *БСШУСЯ-ны Шинжлэх ухаан, технологийн бодлогын газрын дарга Т.Ган-Эрдэнэ*

**Санхүүжүүлэгч:** *Шинжлэх ухаан, технологийн сангийн захирал Д.Энхжаргал*

**Гүйцэтгэгч:** *ШУА-ийн Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал С.Чулуун*

/цаашид"талууд" гэх/, "Шинжлэх ухаан технологийн тухай" хууль, "Шинжлэх ухаан, технологийн төсөл хэрэгжүүлэх журам" /цаашид "журам" гэх/ Боловсрол, соёл, шинжлэх ухаан, спортын сайдын 2017 оны 05 дугаар сарын 30-ны өдрийн А/246 тоот тушаалыг тус тус үндэс болгон **"Арвандолдугаар зууны үеийн хотуудын судалгаа, соёлын өвийн хамгаалалт, аялал жуулчлалын цогцолбор болох нь"** нэртэй **С.Чулуун** удирдагчтай захиалгат төсөл /цаашид "төсөл" гэх/ хэрэгжүүлэх талаар харилцан тохиролцож энэхүү гэрээг байгуулав.

### Нэг. Ерөнхий зүйл

1.1. Төслийг 2017 оны 6 дугаар сараас 2019 оны 12 дугаар сард багтааж гүйцэтгэнэ. (31 сар)
1.2. Төслийн нийт эрдэм шинжилгээний зардал 120,000.0 мянган төгрөг.
1.3. Төслийн хүрээнд гүйцэтгэх ажлын дараалал, төслөөр гарах үр дүнгийн даалгаврыг 1 дүгээр, төслөөр гүйцэтгэх ажлын календарчилсан төлөвлөгөөг 2 дугаар, төслийн өртөг, зардал тохиролцсон тухай протоколыг 3 дугаар, төслийн картыг 4 дүгээр, эрдэм шинжилгээний зардлын задаргааны маягтыг 5 дугаар хавсралтын дагуу тус тус үйлдэж гэрээнд хавсаргав. Эдгээр хавсралт нь гэрээний нэг бүрдэл хэсэг болж гэрээний нэгэн адил хүчин төгөлдөр байна.
1.4. Шинэ бүтээлийн патент, бүтээгдэхүүний загвар, ашигтай загварын гэрчилгээ авсан, зохиогчийн эрхэд хамаарах бусад бүтээл бий болгосон тохиолдолд тухайн бүтээлийг ашиглах онцгой эрх болон зохиогчийн эрхтэй холбогдон үүссэн харилцааг Патентын тухай хууль, Зохиогчийн эрх болон түүнд хамаарах эрхийн тухай хууль, Иргэний хууль, Улсын төсвийн санхүүжилтээр гүйцэтгэсэн эрдэм шинжилгээ, туршилт, зохион бүтээх ажлын үр дүнд бий болсон оюуны өмчийг өмчлүүлэх эзэмшүүлэх журам ба энэхүү гэрээнд дурдсаны дагуу зохицуулах зарчим баримтална. Өөрөөр зохицуулах шаардлага гарвал талуудын хооронд нэмэлт гэрээ, хэлцэл байгуулж болно.
1.5. Төслийн хүрээнд бий болох оюуны өмчийн эрхийн хамгаалалт хийгдсэн бүтээлийг "Улсын төсвийн санхүүжилтээр гүйцэтгэсэн эрдэм шинжилгээ, туршилт, зохион бүтээх ажлын үр дүнд бий болсон оюуны өмчийг өмчлүүлэх, эзэмшүүлэх журам"-ын 3.4-т заасны дагуу ШУТСан хамтран эзэмшиж болно.
1.6. Төслийн санхүүжилтийн нийт зардалд төслийн хүрээнд хэрэгжүүлэх судалгаа, сорилт, туршилтын ажлын болон гүйцэтгэгчдийн цалин хөлс, томилолтын зардлыг хамруулна.
1.7. Төсөл хэрэгжүүлэх явцад түүний санхүүжилтийн хэмжээ, хугацаанд өөрчлөлт оруулах зайлшгүй шаардлага гарвал талуудын хооронд нэмэгдэл гэрээ хэлцэл байгуулна.
1.8. Төслийн журмын 6.4 -ийн 1-д заасан хэлбэрээр санхүүжүүлнэ.
1.9. Төслийн зардлаар бий болсон үндсэн хөрөнгө /багаж, төхөөрөмж, техник хэрэгсэл, компьютер гэх мэт/-ийг төсөл дууссанаас хойш ШУА-ийн Түүх, Археологийн хүрээлэнгийн өмчид бүртгэж ашиглана.

### Хоёр. Талуудын үүрэг

2. Үүрэг
2.1. Захиалагч дор дурдсан үүрэг хүлээнэ:
2.1.1. төслийн гүйцэтгэл, санхүүжилтийн байдалд байнгын хяналт тавьж, илэрсэн зөрчлийг арилгах арга хэмжээ авч хэрэгжүүлэх;

2.1.2. төслийн гүйцэтгэгчийн үйл ажиллагаанд зохих дэмжлэг туслалцаа үзүүлэх;
2.1.3. төслийн явцтай хагас жил тутам танилцаж байх;
2.1.4. төслийн хэрэгжилтийн явцыг үндэслэн санхүүжилт олгох /зогсоох/ тухай албан ёсны саналыг хагас жил тутам санхүүжүүлэгчид ирүүлж байх;
2.1.5. төслийн үр дүнг үнэлж, баталгаажуулах;
2.1.6. төслийн үр дүнг хүлээн авч түүнийг үйлдвэрлэл, үйлчилгээнд ашиглах арга хэмжээг шинжлэх ухаан, технологийн тухай хуулийн 17.5-д заасан хугацаанд авч хэрэгжүүлэх;

2.2. Санхүүжүүлэгч дор дурдсан үүрэг хүлээнэ:
2.2.1. төслийн гэрээнд заасан төсөвт зардлыг бүрэн олгох;
2.2.2. гэрээнд заасан хуваарийн дагуу төслийг хугацаанд нь санхүүжүүлэх;
2.2.3. төслийг санхүүжүүлэхдээ түүний хүрээнд гүйцэтгэх судалгаа шинжилгээ, сорилт туршилтын зардал болон судлаачдын цалин хөлсийг бүрэн тооцож байх;
2.2.4. төслийн хөрөнгө зардлын зарцуулалт, ашиглалтын байдалд санхүүжүүлэгчийн зүгээс хяналт тавьж, гарсан дутагдал, зөрчлийг тухай бүр арилгах арга хэмжээ авах;
2.2.5. төслийг хэрэгжүүлж дууссаны дараа санхүүгийн өр авлагын тооцоог бүрэн гүйцэд хийж барагдуулах;
2.2.6. хуульд заасан бусад үүргийг тодруулж заах.

2.3. Гүйцэтгэгч дор дурдсан үүрэг хүлээнэ:
2.3.1. төслийг хугацаанд нь багтааж бүрэн гүйцэтгэх, үр дүнг тоо, чанарын хувьд захиалсан түвшингээс нь буурулахгүйгээр бүтээж бий болгох;
2.3.2. санхүүжилтийг зориулалтын дагуу үр ашигтай зарцуулах;
2.3.3. гүйцэтгэж буй төслийн үр дүнг сурталчилж байх, түүнийг нэвтрүүлэх буюу ашиглах аж ахуйн нэгж, байгууллагыг олох;
2.3.4. төслийн явцыг хагас жил тутам захиалагч, санхүүжүүлэгчид танилцуулж байх;
2.3.5. төслийн хөрөнгийн ашиглалтын талаар санхүүжүүлэгчийн шаардсан мэдээ, материалыг цаг тухайд нь гаргаж өгөх;
2.3.6. дууссан төслийн эрдэм шинжилгээний тайланг журмын 8.4.2-т заасны дагуу холбогдох байгууллагад цаг хугацаанд нь тайлагнаж хүлээлгэн өгөх;
2.3.7. төслийг хэрэгжүүлж дууссаны дараа санхүүгийн өр авлагын тооцоог журмын 9.1-д заасны дагуу бүрэн гүйцэд хийж барагдуулах.

## Гурав. Талуудын эрх

3. Эрх
3.1. Захиалагч дор дурдсан эрх эдэлнэ:
3.1.1. төслийн гүйцэтгэл, үр дүн, түүний баталгаажуулалт, санхүүжилт, санхүүгийн үйл ажиллагаа зэрэг асуудлын талаар гүйцэтгэгчээс тухай бүр мэдээ, тайлан гаргуулж авах, гэрээний үүргийг биелүүлэх, зөрчил дутагдлыг арилгах талаар түүнд анхааруулах, шаардлага тавих;
3.1.2. гэрээний шаардлагыг хангаагүй үр дүнг хүлээж авахгүй байх, уг ажлыг дахин гүйцэтгүүлэх, эсвэл олгосон хөрөнгийг нөхөн төлүүлэх арга хэмжээ авах;
3.1.3. төслийн эрдэм шинжилгээний тайланг өмчлөх, бусдад ашиглуулах асуудлыг шийдвэрлэх;
3.1.4. захиалсан үр дүнд холбогдолгүй ажлыг төслийн хүрээнд гүйцэтгэж буй тохиолдолд уг ажлыг зогсоох тухай асуудлыг зохих журмын дагуу тавьж шийдвэрлүүлэх
3.1.5. төслийн үр дүн нь хэрэгцээ шаардлагыг хангахааргүй төлөвтэй байгаа тохиолдолд төслийн санхүүжилтийг зогсоох буюу шинэчлэх, гэрээг цуцлах асуудлыг зохих тавьж шийдвэрлүүлэх;
3.1.6. төсөл хэрэгжүүлэх явцад түүний санхүүжилтийн хэмжээг нэмэгдүүлэх /хорогдуулах/ зайлшгүй шаардлага гарвал уг асуудлыг санхүүжүүлэгчтэй хамтран боловсруулж, шинжлэх ухаан, технологийн асуудал хариуцсан төрийн захиргааны төв байгууллагад тавьж шийдвэрлүүлэх.

3.2. Санхүүжүүлэгч дор дурдсан эрх эдэлнэ:
3.2.1. төслийн гүйцэтгэл, үр дүн, түүний баталгаажуулалт, хөрөнгө зардлын зарцуулалт, ашиглалт зэрэг асуудлаар захиалагч /гүйцэтгэгч/-аас мэдээ, тайлан гаргуулж авах, гэрээний үүргийг биелүүлэх, зөрчил дутагдлыг арилгах талаар түүнд анхааруулах, шаардлага тавих, зохих дээд шатны байгууллагад мэдээлэх, асуудал боловсруулж шийдвэрлүүлэх;
3.2.2. санхүүгийн мэдээ, тайланг хожимдуулах, санхүүгийн үйл ажиллагааг буруу явуулах, хөрөнгө мөнгийг зориулалтын бус зүйлд зарцуулах, санхүүжилтийн бус шалтгаанаар төслийн хэрэгжилтийн явц удаашрах, төлөвлөсөн үр дүнд хүрээгүй тохиолдолд төслийн

санхүүжилтийг шаардлагатай гэж үзвэл зогсоох санал тавих зэрэг арга хэмжээг авч зохих шатны байгууллагад мэдээлэх;

3.2.3. захиалагч төслийн үр дүнг хүлээн аваагүй тохиолдолд хохирлыг нөхөн төлүүлэх арга хэмжээ авах;

3.2.4. төслийн үр дүнгийн борлуулалт, нэвтрүүлэлтээс олсон орлого, ашгаас санд зохих хэмжээний шимтгэл авах замаар сангийн хөрөнгийг арвижуулах, өгөөж сайтай үр дүнг урамшуулах;

3.3. Гүйцэтгэгч дор дурдсан эрх эдэлнэ:

3.3.1. төслийн үйл ажиллагааны хүрээнд захиалагч, санхүүжүүлэгчээс удирдлага, зохион байгуулалтын хувьд зохих хэмжээний дэмжлэг туслалцаа авах;

3.3.2. төслийг гүйцэтгэх нөхцөл бололцоогоор бүрэн хангахыг шаардах;

3.3.3. захиалгаар бий болгосон үр дүн нь шинэ бүтээлийн патент авсан нөхцөлд захиалагчтай лицензийн гэрээ байгуулах үндсэн дээр тухайн үр дүнг ашиглах, эсхүл патент эзэмших эрхийг захиалагчаас зохих журмын дагуу шилжүүлж авах;

3.3.4. төслийн үр дүнгийн даалгаварт нэр заагдаагүй боловч төслөөр зайлшгүй хийгдэх ажлын хүрээнд бий болгосон бүтээл нь зохиогчийн эрхэд хамаарах тохиолдолд зохиогч этгээд тухайн бүтээлийнхээ хувьд эд хөрөнгийн бус амины болон түүнийг ашиглах онцгой /эд хөрөнгийн/ эрх эдлэх;

3.3.5. төслийн үр дүнг үйлдвэрлэл, хэрэглээнд ашиглах явцад зохиогчийн хяналт тавих;

## Дөрөв. Талуудын хүлээх хариуцлага

4.1. Гүйцэтгэгч, төслийн удирдагч нар гэрээний үүргээ биелүүлээгүй тохиолдолд захиалагч, санхүүжүүлэгч байгууллага нь энэхүү гэрээний 3.1.2, 3.1.4, 3.2.2, 3.2.3 заалтуудыг үндэслэж, хариуцлага тооцно.

4.2. Төсөл хэрэгжүүлж буй бүс нутагт ган, зуд болон байгалийн гэнэтийн аюул тохиолдсон, малын гоц халдварт өвчин гарсан зэрэг байгалийн болон биологийн эрсдэлийн улмаас төслийн явц удааширсан, хүрэх түвшин буурсан зэрэг хүндэтгэх шалтгааныг харгалзана.

4.3. Захиалагч, Санхүүжүүлэгч, Гүйцэтгэгч нар гэрээгээр хүлээсэн үүргээ биелүүлээгүй тохиолдолд Засгийн газрын 2014 оны 301 дугаар тогтоолоор баталсан "Шинжлэх ухаан, технологийн төсөл хэрэгжүүлэх журам"-д заасны дагуу болон энэ гэрээний заалтуудын дагуу хариуцлага хүлээнэ.

## Тав. Бусад зүйл

5.1. Төсөл хэрэгжүүлэх, санхүүжүүлэх, түүний үр дүнг баталгаажуулах, үнэлэх, хүлээлгэн өгөх, үр дүнг үйлдвэрлэл, хэрэглээнд шилжүүлэх, ашиглах, урамшуулах ажлыг холбогдох хууль тогтоомж болон шинжлэх ухаан, технологийн төсөл хэрэгжүүлэх журам, түүнд нийцүүлж гаргасан бусад дүрэм, журам, заавар, аргачиллын хүрээнд хийж гүйцэтгэнэ.

5.2. Энэхүү гэрээний эхийг 4 хувь үйлдэж гэрээлэгч талууд ба шинжлэх ухаан, технологийн асуудал эрхэлсэн төрийн захиргааны төв байгууллагад тус бүр нэг хувийг хадгалав.



**Захиалагчийг төлөөлж:**

..............................

Т.Ган-Эрдэнэ

БСШУСЯ-ны

ШУТБГ-ын дарга



**Санхүүжүүлэгчийг төлөөлж:**

..............................

Д.Энхжаргал

ШУТС-гийн захирал



**Гүйцэтгэгчийг төлөөлж:**

..............................

С.Чулуун

ШУА-ийн Түүх, Археологийн хүрээлэнгийн захирал

**Төслийн удирдагч:**



..............................

С.Чулуун

ШУА-ийн Түүх, Археологийн хүрээлэнгийн захирал

## ХАВСРАЛТ №5 ДУРСГАЛЫН СОЛБИЦОЛ

| Дурсгал | Солбицол |
|---|---|
| Дундговь аймгийн Адаацаг сумын нутаг дах “Сүм хөх бүрд”-ын туурь | 46° 9'38.11"N105°45'33.91"E |

